

# Үнэлгээний шинэчлэл буюу явцын үнэлгээ

Монгол хэлний судлагдахууны багш Д.Энхцэцэг



# ӨНӨӨГИЙН ХЭРЭГЦЭЭ, ШААРДЛАГА

Даяаршил



Өрсөлдөх чадвар





Өрсөлдөх чадварыг бий болгож хөгжүүлэх эх сурвалж юу вэ?

Боловсрол



Боловсролын чанарын шинэчлэл







Бага боловсрол 2014-2015 он

СӨБ болон суурь боловсрол 2015-2016 он

Бүрэн дунд боловсрол 2016-2017 он

# ШИНЭЧЛЭЛИЙН БОДЛОГЫН ЗОРИЛГО

“Монголын Үндэсний Олон Нийтийн цахим хуудас”

*“Урьд нь газар зүйн хичээлээр “Далайн булан гэдэг нь эх газраас ус руу түрж орсон хэсгийг хэлдэг. Энэ нь далайн хойг, арлаас ийм ялгаатай” хэмээн шууд номноос цээжлүүлдэг байсан. Харин одоо хичээлийг тусгай бэлдсэн үзүүлэн дээр заана. Хамгийн гол нь сурагчид нэг бүрчлэн цээжлэх шаардлагагүй. Газрын зураг дээрээс хараад далайн булан, хойгоо ялгаж байх нь чухал юм.*

*“Цөм хөтөлбөрийн зорилт үр дүн нь хүүхэд бүрийг амьдрах ухаан, шинжлэх ухааны суурь мэдлэг* ***чадвар эзэмшин,*** *шинжлэн судлах, бие даан бүтээлчээр суралцах арга барилтай иргэн болж төлөвших боломжийг олгоно.*

# Хэрэгцээ шаардлага:

- *Боловсролын стандарт, хөтөлбөрийн хэрэгжилтэд хийсэн олон улсын болон үндэсний хэмжээний судалгаануудын үр дүн, тайлангаас харахад боловсролын түвшин бүрд сурлагын амжилт хангалтгүй түвшинд үнэлэгдэж байна. Боловсролын чанарын асуудал нь үнэлгээтэй салшгүй холбоотой бөгөөд сурагчдын сурах хүсэл тэмүүллийг бадрааж, сурах үйл ажиллагаанд нь идэвхжүүлэхийн тулд үнэлгээний стандартын тогтолцоог бодлогын хүрээнд шинэчлэх хэрэгцээ, шаардлага байгааг харуулж байна.*



# ҮНЭЛГЭЭ

БШУЯамны сайдын 2013 оны 309-р тушаал

"ЕРӨНХИЙ БОЛОВСРОЛЫН СУРГУУЛИЙН СУРАЛЦАГЧИЙН БОЛОН БОЛОВСРОЛЫН ЧАНАРЫН ҮНЭЛГЭЭНИЙ ЖУРАМ"

**Үнэлгээ**

- *Бодлого боловсруулах, сургалтын хөтөлбөрийн зохицол, заах аргын үр ашгийг дээшлүүлэх, суралцагчийн сурлагын явц, давуу болон сул талуудыг тухай бүрт нь мэдээлэл авч,суралцагчийн талаар боловсролын шийдвэр гаргахад ашиглах зорилгоор мэдээлэл цуглуулах үйл явц.*

**Үнэлгээний зорилго**

- *Суралцагчийн эзэмшсэн мэдлэг, чадварын ахиц, амжилтыг үнэлж, түүнд үндэслэн сургалтын чанарыг сайжруулахад оршино.*

**Үнэлгээний зарчим**

- *Үнэлгээ нь суралцагчийг дэмжих, урамшуулах, хөгжүүлэхэд чиглэсэн байх*
- *Үнэлгээ нь шударга, бодитой байх*
- *Үнэлгээ нь нууцлалтай байх*
- *Үнэлгээ нь сургуулийн захирал, сургалтын менежер, багш нарт бодит мэдээлэл өгдөг байх*
- *Сургалтын хөтөлбөрийн хэрэгжилтийг бодитойгоор илэрхийлдэг байх*

*3.3. Суралцагчийн эзэмшсэн мэдлэг, чадварын ахиц, амжилтыг VI-IX ангид гүйцэтгэлийн хувиар тооцож үсгэн үнэлгээгээр үнэлнэ.Хувийг бүхэл оронгоор тооцно.*



*3.9. VI-XII ангийн суралцагчийг улирал тус бүрд үнэлнэ.*

*3.10. Улирлын үнэлгээг тооцохдоо:*

*-ирцийг10 хувь*

*-явцыг 60 хувь*

*-улирлын шалгалтын үнэлгээ 30 хүртэл хувь гэж тооцон, эдгээрийн нийлбэр дүнгээр гаргана.*

| Суралцагчийн мэдлэг, чадварын ахиц, амжилтын түвшин | Дүн | |
|---|---|---|
| | Үсгэн дүн | Хувь |
| **Дээд** | “A” | 90-100 хувь |
| **Дунджаас дээш** | “B” | 80-89 хувь |
| **Дундаж** | “C” | 70-79 хувь |
| **Дунджаас доош** | “D” | 60-69 хувь |
| **Хангалтгүй** | “F” | 0-59 хувь |

# *Үнэлгээний шинэчлэл*

Уламжлалт сургалтын үед бид ихэвчлэн сургалтын үр дүнг үнэлдэг байлаа. Жишээ нь: хичээлийн төгсгөлд, бүлэг сэдвийн эцэст, улирлын төгсгөлд, жилийн эцэст, анги дэвших, сургууль төгсөхөд шалгалт авч, үнэлгээ хийдэг.

Сургалтын технологи, агуулгын стандарт шинэчлэгдсэн өнөө үед бид сургалтын үйл явцыг үнэлэх, суралцагчийн хөгжил төлөвшлийг тэдний танин мэдэхүйн үйл ажиллагааны чанараар үнэлэх, шинэ мэдлэгийг бүтээх, арга барил төлөвших явцыг нь үнэлэх юм.

**Уламжлалт сургалтанд үнэлгээний тоон хандлага давамгайлж байсан бол сургалтын технологи шинэчлэгдэж буй өнөө үед чанарын хандлагыг илүүд үзэх болж байна.**

# Английн судлаач Паул Блек-Хар хайрцагны онол

Явцын үнэлгээ

**Орц**
- суралцагч
- багш
- сурах бичиг
- удирдлага
- хөтөлбөр
- Боловсролын стандарт
- тест

Орц

Хар хайрцаг

Гарц

**Гарц**
- суралцагчдын гаргасан амжилт
- тестийн үр дүн
- сэтгэл санааны таатай байдал
- сэтгэл санааны тавгүй байдал

Танхимын үйл ажиллагаа

Танхимд юу болж байна?

Юуг?

Ямар арга замаар?

Хэрхэн гүйцэтгэв?

Үр дүн?

## "Бурмаар тэтгэхээр урмаар тэтгэ"

**Сурагчдын мэдлэг чадвар дадлыг үнэлэх үнэлгээгээ бодитой чанартай үнэлж гэмээ нь суралцагчид хөгжих, сурч байгаа үйл ажиллагаандаа сэтгэл хангалуун байх юм.**

**Суралцагчаа хэрхэн зөв ойлгох тэднийг зөв бодитой үнэлж урамшуулах ,тухайн хичээлээр сурагчдын хийж бүтээсэн, бичиж боловсруулсан, шинжлэн судалсан, дүгнэлт гаргасан, дасгал дадлага ажил хийсэн , цэвэр зөв бичсэн , уран тод ярьсан, ухаалаг хариулт өгсөн зэрэг бүхий л үйл ажиллагаа болон идэвх чармайлт нь зохих хэмжээгээр байнга үнэлэгдэж дүгнэгдэж байх хэрэгтэй.**





# Явцын үнэлгээ...

**Багшийн ажиглалтын хуудас**

Сурагчийн ерөнхий чадвар /унших,бичих ,ярих-сонсох/ болон мэдээлэлтэй ажиллах арга барилын чадварыг явцад үнэлэх хуудас

**Ажлын хуудасны гүйцэтгэл**

Сурагчийн ажлын хуудас нь тухайн хичээл дээр хийх **зааварчилгаа бүхий үйл ажиллагааны чиглүүлэг.** Энэ нь сурагчдыг идэвхжүүлэх, сонирхолтой байх болон хийх ажлыг нь чиглүүлж тусалдаг, задлан шинжлээд нэгтгэн дүгнэхэд дөхөм болгох сайн талтай чухал хэрэглэгдэхүүн юм. Ажлын хуудсыг сурагчдын мэдлэг, чадварыг үнэлэхэд ашиглах нь цаг хэмнэх, сурагчийн бодит үйл ажиллагааг үнэлж дүгнэх боломж олгодог сайн талтай....

**Сурагчийн бие даалт**

Тухайн хичээлийн агуулгыг бүтээлчээр эзэмших, мэдээлэл боловсруулах, асуудал шийдвэрлэх, шийдвэр гаргах, мэдлэг бүтээх, хамтран ажиллах, харилцах, өөрийгөө илэрхийлэх, мэргэжлийн баримжаа эзэмших зэрэг ерөнхий чадваруудыг эзэмшихэд чиглэсэн эссэ, илтгэл, реферат, бие даалт, сурагчийн бүтээлийн санд хамаарах биет бодит ажил зэрэг бүтээлч ажлыг хийлгэн үнэлнэ.

**Сурагчийн өөрийн үнэлгээ**

Өөрийн үнэлгээ нь сургалтын амжилтын үнэлгээний нэг гол хэлбэр боловч багш нарын практикт төдийлөн өргөн хэрэглэгдэггүй Суралцагчдын хувьд өөрийгөө үнэлэх хэрэгцээ сонирхол байдаг бөгөөд тэдний мэдлэг, чадвар, хөгжил, төлөвшилтөнд тодорхой нөлөө үзүүлэх боломжтой Өөрийн үнэлгээ нь сургалтын үр дүнг тодорхойлоод зогсохгүй, өөртөө итгэх итгэл, эрч хүч, урам зориг өгдөг.

**Үр дүнгийн шалгалт**

Бүлэг сэдвээр үзсэн агуулгын хэмжээнд үр дүнгийн шалгалт аван үнэлэх

# Явцын үнэлгээний хуудас

## Үр дүн

Энэ нь агуулгын аль хэсгийг ямар хэмжээнд эзэмшсэн талаар маш тодорхой мэдээллийг авч болохоос гадна суралцагч бүрийн сурлагын ахицыг бодитой илэрхийлж улирлын дүнг гаргахад бэрхшээлгүй хялбар байх болсон

Мэдээлэлдээ үндэслэн хүүхэд бүрт тохирсон зөвлөгөө,даалгавар өгөх

Суралцагчдад дүнгээ ахиулах боломж нээгдсэн.

Зөв хэрэгжүүлсэн үнэлгээний шалгуур нь ажлын ачааллыг оновчтой зохицуулах боломж бүрдүүлсэн.

## ?

Үнэлгээ нь сурагчийг дэмжиж байгаа байдал бага ,сурагч тухайн цаг үед л ийм үнэлгээ авлаа гэж боддог боловч тооцож ахиулдаггүй

Багшийн журналыг үзэх боломжгүй учир дүнгээ асуух

Эцэг эхчүүд дунд ангиас эхлэн хүүхдээ яаж суралцаж байгааг мэддэггүй, хяналтнаас нь гарч эхэлдэг, хоцрогдол хэзээ үүссэнийг гайхдаг.

# Явцын үнэлгээний хуудас...

-Үнэлгээний хуудсаа эргэн харахад сурагчид өөрсдийн чадварыг багшийн үнэлснээс 20-35% дээгүүр үнэлсэн нь харагдаж байсан.
-"Хааяа багшийн тавьсан үнэлгээнд сэтгэл дундуур байх тохиолдол гардаг. Гэхдээ тийм олон биш. Би өөрийгөө шударга үнэлсэн гэж бодож байгаа" гэсэн сурагчийн хариулт
-"Дүн гарахын өмнөх 7 хоног бол ухаарлын 7 хоног" гэсэн хошин яриа

Суралцагчид өөрийгөө өөртэйгөө харьцуулан, аливаа зүйлийг хийж чадна, өөрийгөө илэрхийлж чадна гэсэн итгэл үнэмшилтэй байдаг ажээ.

Өөрийн үнэлгээ нь сургалтын үр дүнг тодорхойлоод зогсохгүй, өөртөө итгэх итгэл, эрч хүч, урам зориг өгдөг.

Өөрийгөө өөртэйгөө харьцуулан үнэлдэг, өөрийнхөө ахиц дэвшил, хөгжлийг мэдрэх боломжтой, шударга, бодот үнэлгээ

# Нэгж хичээлийн ахицын үзүүлэлт

| Нэгж хичээл | Дүгнэгдсэн | A | B | C | D | F | амжилт | чанар |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. | 29 | 1 | 4 | 8 | 7 | 9 | | |
| 2. | 29 | 2 | 5 | 8 | 8 | 6 | | |
| 3. | 29 | 3 | 8 | 9 | 6 | 3 | | |

# *Сурагчид өөрийгөө үнэлснээр...*

**Багш бидэнд:**

- Суралцагчдыг нарийн судалснаар тэдэнд өгч буй даалгаврын зорилт тодорхой, үнэлэхэд хялбараас гадна суралцагчидтай ажиллах ажиллагаа улам боловсронгуй болж байна.
- Хичээлийн үед сурагчдад туслах, чиглүүлэх цаг зав гарч байна.

**Сурагчдад:**

- Мэдэх сурах гэсэн эрмэлзэл хэний ч шахалт шаардлагагүйгээр өрнөж байна.
- Өөрөө өөрийгөө үнэлснээр өөрийнхөө алдааг ойлгож, юуг нь яаж засаж сайжруулахаа мэддэг болсон.
- Суралцагчдад боломжтой үедээ мэдлэгээ үнэлүүлэх, дүнгээ хэдийд ч гэсэн хэдэн ч удаа санасандаа хүртэл засуулах буюу ахиулах боломж
- Багш, сурагчийн харилцаа зөв боловсон,ээрэг болсон.
- Сурсан мэдсэнээ багшдаа шалгуулж, үнэлүүлэх чин хүсэлтэй болсон.
- Хүүхэд бүр гэрийн даалгаврыг бие даан бүтээлч хийдэг болж байна.

**Эцэг эхчүүдэд:**

- Багш, сурагч, эцэг эхийн гуравласан холбоо сайжирч байна.
- Суралцагч сурах зорилгоо өөрөө ухамсарласнаар эцэг эхчүүд шахаж шаардах хэрэггүй болж байгаа...
- Хүүхдийнхээ суралцах үйл ажиллагаа, сургалтанд сэтгэл хангалуун болж байна гэсэн үр дүн гарч эхэлж байна.



- **Үнэлгээний нэгдсэн арга, үнэлгээг бодитой хэрэгжүүлэхэд удирдлага, багш, сурагч, эцэг эх нэгдсэн ойлголттой болох шаардлагатай байна.**



Өнөөдөр та хоосон хоноож болно.
Ирээдүйд хоосон хонох 100 өдөр
биттий ирээсэй гэж
Эцсийн сохор зоосоо
хүүхдийнхээ боловсролд зарцуул.

Л.ГАНТӨМӨР

